Къинхетаме а, къинхетам беш а волчу АллахIан цIарца!

Хастам бо вай АллахIана, дуьне а, эхарт а, цу шинне чохь дерг а кхоллина волчунна, цаьршинан а, цу шинна чохь долчуьнан а эла волчунна.

АллахIера уггар деза салават а, салам а хуьлда Цо Шена хаьржина волчу Цуьнан элчанна, Цуьнан пайхамарна, Цо кхоьллинчу массо хIуманал а веза волчу Мухьаммадна, цул тIаьхьа цуьнан охIлунна а, цуьнан асхьабашна а.

Эхартах тешар бусалба динан кхаа декъах цхьанан декъан цхьа бIогIам бу. Бусалба дин кхо хIума ду: Ийман, Ислам, Ихьсан. Оцу кхааннах цхьанан декъан – Ийманан – бIогIам (рукн) бу эхартах тешар. Делан Элчане – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Джабраил-малийко Ийманах лаьцна хаьттича, цо жоп делла: «Ийман – иза хьо тешар ду АллахIах а, Цуьнан малийкех а, Цуьнан жайнех а, Цуьнан элчанех а, тIаьххьарчу дийнах а (къемат дийнах, эхартах), Делан кхелах (билгалдаккхархь) а – дикачух а, вочух а».[1] Кхечу ривайатехь деана: «…иза хьо тешар ду АллахIах а, Цуьнан малийкех а, Цуьнан жайнех а, Цунна хьалха хIуттур хиларх а, Цуьнан элчанех а, хьо денвийр хиларх тешар а».[2]

Эхартах билггал тешарца куц тоьхна а ду АллахIа, Шех кхоьруш болчеран куцош довзуьйтуш, уьш Шегара долчу нийсачу куьйгаллий тIехь бу аьлла, уьш декъал хир берш а бу аьлла: ⮜Алиф Лам Мим. ХIара жайна (Къуръан) шеко йоцуш куьйгалла ду кхоьруш болчарна (АллахIах). Къайлах долчунах теша а тешаш а, дан ма-дезза ламаз а деш, Оха шайна деллачу рицкъанах сагIа а луш болчарна. Хьуна тIедоссийначух а, хьол хьалха доссийначух а теша а тешаш, эхартах билггал теша а тешаш болчарна. Уьш бу шайн Делера долчу нийсачу куьйгаллийна тIехь берш, уьш бу декъал хилларш⮞.[3]

Бусалба динан кхетамашна юкъахь коьрта а, маьIне а, галваьлча керстаналла дан кхераме а болчу бухера кхаа кхетамах цхьаъ бу эхартах тешаран кхетам.[4] Цу кхетам тIехь галвалар керстаналлийна а, динах вохарна а тIевуьгуш ду. Iеламнаха иза коьрта, бухера кхаа кхетамах цхьаъ лараран бахьана цунах лаьцна Къуръанан айаташ а, суннатан хьадисащ а вуно дукха хилар ду, иза бакъ ца дийриш керста буй хоуьйтуш долу а, уьш тилар чохь буй хоуьйтуш долу а.

Эхартах тешар массо элчанийн а, пайхамарийн а кхетам хилла бу, Къуръан тIера дуккха а айаташа ма-дийццара. Массо а умматийн барт хилла а бу, эхартах тешарна тIехь. Делахь а, цкъацкъа, цхьацца умматашна а, къаьмнашна а юкъахь

---

[1] Бухари, Муслим.
[2] Бухари.
[3] Сурат «Ал-Бакъарат» 1-5 айаташ.
[4] «Файсалут-ТафрикъахI», 61-62, Имам ГIазалий.

бовлуш хилла – хIинца а бовла а бовлу – кхетам галбоккху нах, харц кхетам кхуллу нах, нийсонна тIера бовлу нах. Эхартах тешар а юкъара ца даьлла оцу дуьненан Iадатана. Жуьгтийн дин лелочарна юкъахь хилла эхарт харц дийриш, «саду́къхойн» тоба хилла иза, Iийса-пайхамарца – Делера салам хуьлда цунна – къийсам а латтийна цара цу хаттар тIехь. Грекойн къомах болчу философашна юкъахь а хилла, йа эхартан дахар бухера дуьйна харц дийриш, йа цуьнан куц-кеп тIехь галбевлларш. Iийса-пайхамаран – Делера салам хуьлда цунна – дин лелош ду шаьш бохучу керста-нахана юкъахь а бевлла эхартан дахар синна бен хир дац бохурш. Мухьаммад-пайхамаре – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – АллахIа бусалба дин делча, цуьнан заманахь а хилла АллахI воцучунна, йа Цуьнца цхьаьна кхечунна Iибадат дийриш, эхартан дахар бакъ ца деш. Цул тIаьхьа а, зама дIа мел йоьду, карлабуьйлуш хилла нийсачунна тIера харцонга бирзина кхетам а, цуьнца лелан нах а. Оцу бахьанашна, бусалба динан Iелам-наха къаьсттина тидам тIебахийтина эхартах тешаран кхетамна, нийсаниг дIа а гойтуш, харц дерг нис а деш. Цхьаболчу Iелам-наха къаьсттина жайнаш яздина цунах лаьцна, вукхара шайн жайнашкахь доккха дакъа делла цунна, вукхара кхидолу хаттарш санна хьахийна иза, хIорамма а шен хьоле а, хьаште а хьаьжжина.

Иштта, эхартан дахарх лаьцна динчу хаттарна хаттарна жоп луш, Къуръан тIера айаташца а, суннатера хьадисашца а, бусалба динан Iелам-нехан дешнашца а довзийта хьовсур ду нийса кхетам а, нийса тешар а муха хила деза, Къуръанаца а, суннатца а догIуш ма-дарра. Къуръанаца а, суннатца а иза довзар хIунда дужу вайна тIе? Иза тIедужу, цхьана агIор иза динан хаттар долу дела, ткъа динан хаттар динан баххашкара бен ма-дарра девзийла яц; вукху агIор а иза тIедужу эхартан хаттар къайлах долчух тешаран хаттар долу дела, ткъа вайна гуш-девзаш доцу къайлах долчуьнан хаттарш довзаран цхьаъ бен бац – иза девзаш волчо иза дийцар. Ткъа, къайлах дерг девзаш верг АллахI бен вац – Цо ца хаийтинехьара вайна хуур а дацара ялсамани юй а, жоьжахати юй а – Цо бохург довза вайна ши некъ бен бац: Цо доссийна Къуръан а, Цо хаьржинчу Элчанан Мухьаммадан – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хьадисаш а.

Кхузахь, эхартан дахарх лаьцна вай юьйцур ерг хаттар юкъахь еана цхьа агIо бен яц, цундела, кхин а чулацаме иза довза луург хьажа веза «Ийманан арканаш» жайни юкъара «ТIаьххьарчу дийнах тешар» цIе йолче дакъане.

Хаттар:

Ассаламу Iалайкум ва рахьматуллахI! Iийса Масихье Делан салам цунна хиттина беллачара денбича, масийттозза марехь хилла зуда хьаьнца хир ю бохуш. Амма цо аьлларг Мухьаммадан Делан салам ва маршал цунна ду аьлла ч1аг1дина хьадисашца ва асхьабин аларшца а ца дог1у. Цо аьлла беллачера г1аьттича маре а цхьа а ца воьду ва зуда а цхьаммо ца яла йо. Цундела сан цхьа хаттар дара цу хьокъехь. Къияматал дехьа долу дахар хилар а идеале характер йолуш дуй-те, материале а йоцуш? Материале дахар вайна ма хаъар кIордош а ма хуьлу? Хьалхxе баркалла Олхазарна.

Ва Iалайкум ассалам!

Къийаматал (къемат дийнал) тІаьхьа хир долу дахар «материале» дахар ду. Вуьшта аьлча, цигарчу дахарехь адамаш дуьненахь вайна девзаш ма-хиллара хир ду, кхачамаллийца совдовлар йоцург кхин башхалла а йоцуш. Йа кхечу агІор аьлча, цигара дахар вайна девзаш долу баккъалла а долу дахар хир ду, вайна девзаш доцу къайлах дахар а доцуш. Эхартахь адамийн дахар массо хІума дуьненахь санна хаа а хууш, лан а ловш, хаа а луш хир ду, наб ечу хенахь гІан гуш волчуьнан дахар санна хир дац. Иза иштта хирг хиларан вуно дукха баххаш ду. Ткъа и дахар иштта баккъалла а долу дахар а доцуш, цхьа кхи дахар хир ду алар догІуш дац Къуръанан вуно дукха айаташца а, иштта хьадисашца а, бусалба нехан хилла бартаца а. Муххале а, цаьрца ца деана ца Іаш, нисса бІостанехьа кхетам бу иза, Къуръано а, суннато а луш болчу кхетамна.

▪ Эхартан дахар вайна девзаш долу баккъалла а дахар хир дац олучо харц до, къемат дийнахь АллахІа адамаш гІовттор хилар дуьйцу айаташ а, хьадисаш а, къемат дийнахь адамашна хир долу диканаш а, вонаш а, церан хьолаш а дуьйцу айаташ а, хьадисаш а, къемат дийнахь адамаша лелор долу хІуманаш дуьйцу айаташ а, хьадисаш а. АллахІа адамаш юхадендийр хилар а, тІаккха уьш шайн кхеле хьоьжуш лаьттар хилар а, малх герга балор хилар а, адамаш кхерамехь хирг хилар а, терза дугІур хилар а, Пайхамара – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – шен уммат юкъара Делаца накъост ца винчарна шафаІат дийр хилар а, «хьавд» тІе адамаш гІур хилар а, цхьадолу адамаш цу тІу дуьтур ца хилар а, «къантІара» тІехула бусалбанаш дехьа бевр хилар а, сиротІ-тІай тІехула дехьадовлучу хенахь адамаш жоьжахати чуоьгур хилар а, цу чу оьгур боцурш сихонца а, меллаша а, текхна а цу тІехула дехьа бевр хилар а, ялсамани а, жоьжахати а хІинца а йолуш хилар а, адамаш цу шиннах цхьанна чу гІур хилар а, ялсамани чохь адамашна ниІматаш а, хазаллаш а, дикаллаш а, царна цкъа а дагадеана доцу хІуманаш хирг хилар а, ялсамани чохь даар-малар хилар а, цу чохь татолаш хилар а, цу чохь хаза мехкарий хилар а, жоьжахати чохь Іазап хирг хилар а, чу чохь болчарна тІе хІума етташ хирг хилар а, церах цхьаболчарна шелонца Іазап дийр хилар а, цхьаболчеран чІор цІеро дага мел до иза юха-юха керладоккхур хилар а, цара малийкашка шаьш цу чура арадаха алахьара бохуш дехар дийр хилар а, церах Дела цхьаъ веш бусалба хилларш шаьш летийначу къиношна шайн Іазап схьаэцначул тІаьхьа, жоьжахати чохь хилла аьлла хьаж тІехь билгало а йолуш ялсамани чу гІур хилар а, кхин хІумма а ца хилча а ялсаманехь болчу муъма-нахана шайн бІаьргашца АллахІ – сийлахь-цІена а, лекха а ву Иза – ша ма-варра гур хилар а (Аллóхlу акбар! Цул доккха ниІмат дан ма-дац!) – и ша-долу хІума баккъалла а хир дац бохург ду, эхартан дахар баккъалла а хир дац бохург, и дерриге хІума вайна девзаш долчу маьІнийца а доцуш, цхьана кхечу маьІнийца ду бохург ду эхартан дахар «материале» хир дац бохург. Ткъа иза кхин ца хиллал харц кхетам а, кхин ца хиллал йоккха харцо а ю Делан динна тІе кхуллуш. Дала Къуръан вайна вай кхетачу маттахь, вайна девзачу агІор делла ду, Къуръанан айаташ а вай кхетийта диссийна ду, иштта и санна хьадисаш а ду, ткъа Къуръан тІехь дерг а, хьадисашкахь дерг хІинца вайна ма-довззара дац бохург галваьлла ву, шеко йоцуш, шена хаа а хууш иза бохуш и велахь керстаналлийна чувожа а гена дац цунна.

Эхартан дахарх лаьцна долу дерриге айаташ а, хьадисаш а дийцина девр дац вай хІинца, делахь а цхьанне дагчохь цхьана агІор шеко елахь, иза дІаяккхархьама церах цхьадерг далор ду вай.

▪ Лекха хинволчу АллахIа аьлла: ⮘Адамана хета-те Оха шен даьIахкаш гулийийр яц? Муххале а, цуьнан пIелагийн баххьаш нисдан а ницкъ кхочуш ду Тхо⮚.[5]

Оцу айатехь АллахIа вайна хоуьйту, дуьненахь хилла доллу вайн догIмаш Ша юхакхуллур хилар а, Ша уьш юхакхолла ницкъ кхочуш хилар а, яхкаелла дIаевлла йолу даьIахкаш юхакхолла а, цхьаъ-цхьаннах тера доцуш долу, хIоранне а тайп-тайпана долу пIелгийн баьххьаш шаьш ма-хиллара юха дIанисдан а Ша ницкъ кхочуш хилар. Ткъа, вайн дуьненахь ма-хиллара долу догIмаш къемат дийнахь юха кхуллур хилча, уьзза догIмашца хир ду вайн цул тIаьхьа долу дахар а. И дахар цундела «материале» ду.

▪ Кхин а аьлла лекха хинволчу АллахIа: ⮘АллахIан мостагIий схьагулбийр болчу дийнахь – хьалха-хьалхарниг тIаьхьа-тIаьхьарчунна тIе юхабетташ хир бу уьш. ТIаккха уьш цу (жоьжахатин цIарна) тIе кхаьчча, царна тешалла дийр ду церан хазаро а, церан бIаьрсино а, церан чIуро а, цара деш хиллачуьнца. Цара эр ду шайн чIуре: «ХIунда ди аш тхуна доьхьал тешалла?» Цара эр ду: «Тхо дистхилийтина АллахIа, массо хIума дистхилийтина волчу, Цо кхоьллина ду шу доьххьара, (хIинца) Цуьнга доьрзуш а ду шу». Шу къайла даха гIерташ дацара (шаьш къинош леточу хенахь) шайн хазаро а, шайн бIаьрсино а, шайн чIуро а шайна тешалла дарх, делахь а шуна моьттура АллахIана ца хаьа аш деш долчух дуккха а хIума⮚.[6] Оцу айатехь АллахIа довзуьйту вайна, АллахIан мотсагIаша – къинойн дайша – дуьненахь Iесаллаш лелош теш хилла долу церан хазар а, бIарса а, ур-атталла чIор а царна къемат дийнахь теш хIоттор хилар, ткъа цуьнан маьIна – адамийн дуьненахь хилла доллу догIмаш ду АллахIа къемат дийнахь юхакхуллур дерш, вайн хIинца доллу догIмаш ду къемат дийнахь юхадендийр дерш. Ткъа вай вешан хIинца долччу догIмашца дендийр хилча, вайн кхидIа долу дахар а цаьрца хир ду, цундела иза «материале» ца хилча ца долу.

И айат санна ду хIара айаташ а: ⮘Бакъдолуш, (вочунах) ларбаларца цIена а болуш, (вон хIума) дагадарах гена а болуш, АллахIах тешаш болчу зударшна тIехь вон цIе кхуллуш берш – неIалт аьлла ду царна дуьненахь а, эхартахь а, доккха Iазап а хир ду царна. Церан меттанаша а, церан куьйгаша а, церан когаша а цара деш хиллачуьнца царна доьхьал тешалла дийр долчу дийнахь⮚.[7]

⮘Тахана Оха тухур ду мохIур церан батош тIе, Тхоьга дист хир ду церан куьйгаш, тешалла дийр ду церан когаша, цара лелош хиллачуьнца⮚.[8]

Оцу айаташкахь вайна го, къемат дийнахь адаман хIора межено цунна тешалла дийр хилар, уьш йист хирг хилар, уьш дуьненахь ма-хиллара юханехьа схьакхуллур хилар, ткъа иза «материале» долчу дахарехь бен хуьлийла дац.

ХIара айаташ доцурш а, вуно дукха айаташ ду, АллахIа Ша адамаш шайн дуьненахь ма-хиллара долчу догIмашца дендийр хилар дуьйцуш, адамаш юха

---

[5] Сурат «Ал-Къийамат», 3-4 айаташ.
[6] Сурат «Фуссилат», 19-22 айаташ.
[7] Сурат «Ан-Нур» 23-24 айаташ.
[8] Сурат «Йасин» 65 айат.

дендийр дац бохучунна жоп луш, ткъа оцу айаташкахь долчу доьхьала дIа долчу маьIно гойтург – эхартан дахар «материале» дахар хилар ду.

▪ Имам Бухарис а, Муслима а, кхечара а дийцина, Абу ХIурайрас – Дела реза хуьлда цунна – Делан Элчанера – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – схьа дийцинарг: «…тIаккха АллахIа доссор (доуьйтур) ду стиглара хи, тIаккха уьш (адамаш) хьалакхуьур ду (лаьттара схьа) орамат хьалакхуьуш санна; адамах цхьа а хIума ца юьссу телхина дIа ца йолуш, цхьа даьIахк йоцург, иза цIоганан даьIахкан бух бу, цунах схьагулдийр ду Дала кхоьллина хIума къемат дийнахь». Оцу хьадисо вайна гойту, адам деллачул тIаьхьа цуьнан дегI дерриге дахкалуш хилар – цхьа пайхамарийн догIмаш а, Дала хаьржинчу шахIидийн догIмаш а доцург – цIоганан даьIахкан бух биссалц. Иза ша ма-барра лоттуьйту АллахIа, бахка а ца болуьйтуш, юха цу тIехь дуьненахь ма-хиллара догIмаш юхакхоллархьама. Адамийн дуьненахь хилла долу догIмаш шаьш ма-дарра юха схьакхуллур ду АллахIа къемат дийнахь, Цо стиглара догIа доуьйтур ду лаьтта тIе, тIаккха и догIа оцу дIаялаза йиссинчу даьIахк тIе кхаьчча, адамийн догIмаш лаьттах хьалакхуьур ду орамат кхуьуш санна. Орамат а кхуьу иштта хьала – цкъа доьххьара цхьа буьртиг хуьлу лаьтта бухахь, тIаккха цунна тIе хи догIу, тIаккха иза хьалакхуьу. Иштта юха хьалакхиийна дендийр ду АллахIа адамаш, шайн дуьненахь ма-хиллара долчу догIамашца. Ткъа иза АллахIана хала а дац, йолуш йолчу хIуманах цхьа хIума кхолла а, кхио а, вай цкъа а хилла а доццушехь Цо вай кхоьллина хилча. Лекха хинволчу АллахIа бах, адамаш Ша юха дендийр хиларх ца тешаш болчаьрга: ⮜Йа ца гина те адамана Оха ша тIадамах кхоьллина хилар, хIетте а билггал доьхьалдаьлла ду-кх иза. Тхуна масал далийра цо, ша кхоллар диц а делла, цо элира: «Хьан денйийр ю даьIахкаш, уьш телхина дIаевллачул тIаьхьа?» Ахь ала: «Уьш денйийр ю уьш доьххьара кхоьллинчо, Иза массо кхоллар девзаш а ву. Шуна баьццарчу диттах цIе йинарг ву Иза, тIаккха аш цунах схьа цIераш летайо. Ткъа стигланаш а, латта а кхоьллинарг вац уьш саннарг юха а кхолла ницкъ кхочуш? Муххале а ву, Шена луъург кхуллуш верг а, девзаш верг а ву Иза. Цуьнан гIуллакх (иштта ду) – Шена цхьа хIума лиъча, Цуьнга Цо «хила» аьлча – хуьлу иза. Ткъа, сийлахь-цIена ву-кх массо хIуманан паччахьалла Шен куьйгахь долуш верг, Цуьнга доьрзур долуш а ду-кх шу⮞. (Сурат «Йасин» 77-84 айаташ).

Оцу хьадисехь ма-дарра, АллахIа вайн дуьненахь хилла догIмаш юхакхоллархьама йахка ца йолуьйтуш йитина вайх хIоранна цхьа даьIахк, цу тIера схьа юхакхуллур а ду цо вай къемат дийнахь. Ткъа эхартан дахар эццара дуьйна дIадолалуш ду, кхи дIадерг ша-дерг цунна тIедоьгIна ду. Ткъа, вай юхакхоллар вай дуьненахь ма-хиллара хилча, кхи дIа дерг а вайна дуьненахь ма-хиллара, вайна девзачу кепара, вай кхетачу кепара хир ду.

Вай лакхахь дийцинчу, къемат дийнан а, ялсаманин а, жоьжахатин а хьолашна а, вай дийцаза дуккха а дитинчарна а хIоранна тешаллийна йа Къуръан тIера айат ду, йа суннатера нийса хьадис ду. Вайна тIехь важиб дерг оцу айатийн доьххьала дIа долчу маьIнех тешар ду. Ткъа оцу айатийн маьIна доьххьала дIа долу маьIна дац, иза цхьана кхечу агIор ду бахар харц а, керстаналле вуьгу а хIума ду. Иза иштта хилар хьуна гур ду, оцу айатех а, хьадисех а бусалба динан Iелам-нах муха кхетта довзуьйтуш вай далор долчу церан дешнашкахь.

▪ Лакхахь вай дийцинчу хьадисан маьӀна деш, Имам Зайнуд-Дин Ал-Ӏирокъийс – Дала къинхетам бойла цунах – аьлла: «…оцу хьадисехь деана ду - «цу тӀехь хир ду адам дендар а, эхартахь адам юхакхоллар а» - ткъа адамийн догӀмаш юхадендийр хиларх а, юхакхуллур хиларх а (адамаш шайн догӀмашца юхадендийр хиларх) тешар важиб ду, иза бакъ дац алар керстаналла а ду, цу тӀехь массо умматийн барт хилла а бу».[9]

▪ Масийтта бӀешераш хьалха, цхьаболчу философаша, шаьш Делан нийса некъ гойтучу жайнашца ойла еш ца хиларе терра, эхартан дахар – йа вуьшта аьлча адамаш дендар – баккъалла а хир дац аьлла хилла. Церан кхетам хилла, адам деллачул тӀаьхьа дендар бохург – цигара схьа кхидӀадолу дерриг эхартан дахар а – иза вайн коьрта чохь бен доцуш, вайн хьекъалш чохь бен доцуш, баккъалла а хир доцуш, юкъарчу нахана дика хила а, вонах ларбала а бахьана хилийтархьама дийцина ду иза, аьлла. Церах цхьаболчеран кхетам хилла, эхартахь хир болу бекхам – мел а, Ӏазап а – синошна бен хир бац, доӀмашна хир болуш бац аьлла. Цара оцу шайн кхетамашна цхьацца хьекъалца доьзна долу тешаллаш далош хилла, хӀинца хӀокху хаттарехь ахь далоре терра, «материале долу хӀума кӀорда а ма-до» аьлла. ТӀаккха, церан жайнаш, АллахӀа Мухьаммад-пайхамаре – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Шен керла жайна Къуръан доссийначул тӀаьхьа, бусалба дин чӀагӀделла даьллачул тӀаьхьа, Ӏаьрбийн матте гочдан долийна, уьш гочдинчул тӀаьхьа бусалба нах царна тӀехьежа а боьлла. Царна тӀера схьа, цхьаболчу бусалба наха церан кхетамаш схьаэцна. Нахана юкъахь и философаш а, церан керла Ӏилманаш а вуно даккхий а, деза а Ӏилманаш хетадуьйладелла. Ткъа иза билггал Ӏама а дина, цу юкъара харц дерг а, доцург а билгалдина Имам ГӀазалис – Дала къинхетам бойла цунах. Цо уьш – философаш а, бусалба нахана юкъара церан кхетамаш тӀехь хилларш а – цхьадолчу хӀуманашца керстаналла деш бу аьлла. Цо уьш керста леринчу церан кхетамех цхьа кхетам бу лакхахь вай бийцинарг – адамаш дендар баккъалла а хир дац алар а, иза вайна ма-довззара долчу маьӀнийца дац алар а, цигара схьа эхартан дахар баккъалла а «материале» дахар дац алар а. Имам ГӀазалис – Дала къинхетам бойла цунах – бах, Къуръанан а, суннатан а доьххьала дӀа долу маьӀнеш кхечу маьӀнешка дерзорах лаьцна: «Амма оцу хаттаршна юкъара кхетаман коьрта баххашца доьзна долу хаттарш – оцу хаттаршкахь Къуръанан а, суннатан а доьххьала дӀа (вай ма-кхеттара) долу маьӀна шегахь кхачаме, хаддош долу тешалла а доцуш кхечу маьӀне дерзош верг керста ларар важиб ду, масала догӀмаш юхаден а дина, гулдийр дац бохуш верг а, эхартахь хир долу Ӏазап хаа а луш баккъалла а долу Ӏазап хир дац бохуш верг а, хетаршна а, моттаршна а, «иштта муха хир ду иза?» бохучунна а тӀе а доьгӀна и хӀума бохург шеко йоцуш керста ларар важиб ду. ХӀунда аьлча, синош догӀмаш чу юхадерзор хуьлийла дац аьлла цхьа а кхачаме тешалла доцу дела, иза дийцаран зен хӀокху динна вуно доккха а долу дела, цундела и дешнаш мел олуш верг керста ларар важиб ду. Иштта оцу кепара болу и кхетам дукхах болчу филисофийн некъ бу… ХӀунда аьлча иза Элча – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – билггал харцвар ду… Къуръан тӀера а, суннатера а, догӀмаш юха ден а дина, гулдийр хиларх кхотуьйтуш долу тешаллаш дукха ду, цхьанне а агӀор уьш кхечу маьӀне дерзо мегар доцучу кепара».[10]

---

[9] «ТӀорхьут-тасрúб», Имам Зайнуд-Дин Ал-Ӏирокъий.

[10] «Файсалут-ТафрикъахӀ Байнал-Ислами ваз-ЗандакъахӀ», 56-57, Имам ГӀазали.

Кхин а, Имам ГІазалис – Дала къинхетам бойла цунах – бах, хІокху уммат юкъара цхьамма алахь, адамаш дендар баккъалла а долчу маьІнийца доцуш, вайн хьекъал чохь бен арахьа хир доцу маьІна ду, адамашна эхартахь Іазап дарца лазам а хир бац, йа царна вайна дуьненахь санна хаа а луш марзонаш а хир яц, иштта и аьлларг «зиндикъ» ву, динах воьхнарг ву, жоьжахати гІур верг ву.[11] И бохург – и кхетам харц бу бохург ду.

Философаша керстаналла даран бахьанех цхьа бахьана дуьйцуш, Имам ГІазалис – Дала къинхетам бойла цунах – олу: «Кхаа хІуманна тІехь керста лара беза уьш… Амма оцу кхаа хІуманна тІехь массо бусалба нехан кхетамна доьхьал болу кхетам хилла церан. Иза цара аларца хилла: «ДогІмаш ден а дина, гулдийр долуш дац, мел а, Іазап а хир дерш синош бен дац, хир болу мел а, Іазап а синошца дерг бен дац». Синошна мел а, Іазап а хирг хилар тІехь бакълийна уьш, иза баккъалла а хир долуш ду. Делахь а догІмашна иза хир дац алар тІехь харц лийна уьш, шаьш аьллачу оцу дешнашца керста дина цара ШариІат».[12]

Кхин а, Имам ГІазалис шен «ТахІа́футул-Фала́сифахІ» жайнин чаккхенгахь толлу хІара хаттар. Философаша а, царна тІаьхьахІиттинчу бусалба бу бохучара а эхартан дахарх лаьцна аьлларг дуьйцу цо: «…цара бакъ дина ца хилар, догІмаш ден а дина, гулдийр хилар а, синош догІмаш чу юхадерзор хилар а, дегІах летар йолу жоьжахатин цІе хилар а, ялсамани а, ялсаманин мехкарий а болуш хилар а, иштта кхидолу, адамашна хир ду аьлла долу хІуманаш хирг хилар а. Цара аьлла хилар: «Иза дерриг масалш ду, юкъарчу нахана хІиттийна долу, синошна хир болу мел а, Іазап а довзийтархьама. И шиъ (синна хир болу мел а, Іазап а) дегІана хир долчул а даржехь лакхара ду».[13] Цул тІаьхьа церан эхартах лаьцна болу берриг кхетам а, дерриге аларш а, дуьйцу цо, тІаккха церан тешаллаш а, царна жоьпаш а дуьйцу цо. Цу юкъахь олу цо – Дала къинхетам бойла цунах –: «Дуккхах долу и хІуманаш ШарІана доьхьал дац… Делахь а церах ШарІана доьхьал дерг ду: догІмаш дендийр хилар бакъ ца дар а, ялсамани чохь догІмашна (догІмийн) марзаллаш хирг хилар бакъ ца дар а, жоьжахати чохь догІмашна (догІмийн) лазарш хирг хилар бакъ ца дар а, Къуръан тІехь хьахийна ма-йарра ялсамани а, жоьжахати а йолуш хилар бакъ ца дар а».[14] ТІаьххьара, жайна дІадерзош, «Чаккхе» цІе йолчу дакъана юкъахь олу цо – Дала къинхетам бойла цунах –: «Ткъа цхьана олучо алахь: «ХІокхеран некъаш а, кхетамаш а ма-дарра дийци аш, хаддош олий аш уьш керста бу аьлла а, церан кхетам болуш верг вен веза аьлла а?» Вай эр ду: «Уьш керста ца лерича ца бовлу кхаа хаттар тІехь: … кхоалгІаниг: цара бакъ ца дар, догІмаш хьала а гІиттийна, гулдийр (дендийр) хилар».[15] Имам ГІазалин хІокху дешнашца вайна довзийта лууш дерг ду, эхартан дахарх лаьцна нийса кхетам а, харц кхетам муьлхург бу, бусалба кхетам а, керста кхетам а билгалбар ду.

▪ Имам Ибн Хьазма – Дала къинхетам бойла цунах – аьлла: «Синош цкъа а хила а ца хилча санна дІадевр ду аьлларг а, йа уьш кхечу догІмаш чу дехьа довлу аьлларг а араваьлла Исламан охІлунан барта юкъара, хІунда аьлча цо аьлларг цхьаьна ца догІу дела Къуръанаца а, Пайхамарера – Делера салават а, салам а

[11] Уьзза жайна, 58 агІо.
[12] «Ал-Мункъизу Минад-Дола́л», 6, Имам ГІазали.
[13] «ТахІа́футул-Фала́сифахІ», 282, Имам ГІазали.
[14] Уьзза жайна, 287 агІо.
[15] Уьзза жайна, 307-308 агІонаш.

хуьлда цунна – даьхкинчу билггалчу хьадисашца а, бусалба нехан бартаца а. Иштта иза алар – синош кхечу догIмаш чу дехьа довлу олучеран дош ду, иза цхьа а къовсам боцуш керстаналла а ду. Иштта кхин а, къемат дийнахь даьIахкаш а, догIмаш а денййир хилар бакъ ца динарг а, гIовттор хилар бакъ ца динарг а Ислам динера араваьлла ву, имамашна юкъахь цхьа а къовсам бац цу тIехь».[16]

▪ Хьафиз Ибн Хьаджар Ал-Iаскъоланийс далийна Имам Нававийн дош – Дала къинхетам бойла цаьршиннах –: «Суннатан охIлу болчу бусалба нехан мазхIаб (некъ, кхетам) ду, ялсаманин охIлуно зовкх хьегар а, марзо иэцар а, церан самукъадалар а дуьненан охIлуно зовкх хьегар а, марзо иэцар а, церан самукъадалар а санна, оцу куьцехь ду, делахь а цигахь хир йолу марзо алсам ю. Къуръано а, суннато а гайтина церан марзо хедар йоцуш хилар а».[17]

▪ Хьафиз Ибн Хьаджар Ал-Iаскъоланийс кхин а дийцина, Имам Ал-КъуртIубийс аьлларг – Дала къинхетам бойла цаьршинах –: «Ала мега цхьамма: «ХIун оьшу ялсамани чохь болчарна ехк, церан йоьхь тIехь чо а ца хилча, йа церан месаш бехлуш а ца хилча? ХIун хьашт бу царна хаза хьожа йогIу кIур, церан шайн хьожа мискал хаза хилча?» Цунна жоп ло иштта: «Ялсаманин охIлунан марзонех а, цара зовкх хьегарах а, церан самукъдаларх а ду даар а, малар а, духар а, IатIар а, ткъа иза дац мацаллин лазам бахьана долуш а, йа хьогаллех а, йа Iораллех а, йа вон хьожа ярах а. Уьш тIаьхьий-хьалхий йолу марзонаш а, самукъадаларш а ду. Уьш иштта хиларан цхьа хьекъале бахьана ду: цара зовкх хьегар а, церан марзонаш а, церан самукъадалар а цара дуьненахь хьегначу зовкхах а, церан дуьненан марзонех а, церан дуьненахь самукъадаларх а тера ду, цуьнан цхьа дакъа санна ду».[18]

▪ Имам Ибн Таймийас – Дала къинхетам бойла цунах – аьлла: «Ялсамани чохь даар а, малар а хирг хилар сецна даьлла билгал ду АллахIан жайница а, Цуьнан Элчанан суннатца а, бусалба нехан бартаца а. Иза Ислам динехь девзаш ду, ца довза йиш йоцучу кепара. Иштта ду ялсамани чура олхазарш а, гIаланаш а, цхьа а шеко йоцуш, нийсачу хьадисашкахь церан куцош вайна ма-дийццара. Иштта, ялсаманин охIлунца хьаткъ а хир дац, доккха гIуллакх а хир дац, туй кхоссар а хир дац. Цу тIехь къовсам хилла бац АллахIах а, Цуьнан Элчанах а тешаш волчу цхьанне а. Делахь а цу тIехь къовсавелларг шина стагах цхьаъ ву: йа керста ву, йа мунепакъ ву. Амма керстаниг – жуьгташа а, керстанаша а бакъ ца до ялсамани чохь яахIума юург хилар а, малар мерг хилар а, захало лелор хилар а… Ткъа цхьайолу керстанийн тобанаша а, философаша а, царна тIетайначара а мукIарло ца до синош гIовттор хиларца бен, ниIмат а, Iазап а синошна бен хир дац бах цара. Цхьайолчу керстанийн а, мушрикийн а, кхечеран а тобанаша бакъ ца до гIовттор хилар а, дендийр хилар а, йа са а, йа дегI а. Ткъа АллахIа, кхин ца хиллал кхачаме довзийтарца билгалдина Шен жайнахь, Шен Элчанан маттаца, синош а, догIмаш а дендийр хиларан гIуллакх, Цо доьхьал жоп делла цунах цхьана хIуманна а керста дечарна а, иза бакъ ца дечарна а. Амма хIокху уммат юкъара мунепакъаш – Къуръанан а, девзаш долчу суннатан а дешнашца мукIарло ца деш болу – бакъдолуш цара шен маьIнийна дехкина долу дешнаш

---

[16] «Аддуррату фу́ма́ йаджибу иIтикъIо́духI», Имам Ибн Хьазм – «Нава́къидул-Ийман Ал-къавлиййату вал-фиIлиййахI» жайни тIера схьа.
[17] «Фатхьул-Ба́ру́», 10\30, Хьафиз Ибн Хьаджар Ал-Iаскъоланий.
[18] Уьзза жайна.

цу маьIнех дохош, кхечу маьIнашца хуьйцу цара, цара олу: «Уьш (эхартан дахаран куцош) масалш ду, синошна хир долу ниIмат вайна довзийтархьама далийна».[19] Шега динчу хIокху хаттарна иштта жоп делла Имам Ибн Таймиййас: «Ялсаманин охIлуно яахIума юий, мала а молий, захалонаш а дой, марзонца, дуьненан охIлуно санна? ХьалагIиттор дерш хIара ша ма-дарра долу догIмаш а дуй?». Жоп: «Ялсаманин охIлуно даар а дуу, малар а молу, захалонаш а до, цунах царна марзо а хуьлу, массо бусалба нехан барт хилла а бу иза хиларна тIехь, Къуръано а, суннато а иза довзийтаре терра. Ткъа иза бакъ ца дийриг – иза иза бакъ ца деш болу жуьгтий а, керстанаш а бу. ГIовттор долу догIмаш хIара шаьш ма-дарра долу догIмаш ду, Къуръано а, суннато а иза ма-дийццара».[20]

▪ Имам Шавка́нийс – Дала къинхетам бойла цунах – аьлла: «(Бусалба динан Iелам-нехан) массеран а барт хилла бу цу (эхартан дахар синошца а, догIмашца а цхьаьне хирг хиларна) тIехь. Цхьа а вац церах цунна доьхьало еш. Къуръанан айаташ, доьххьара дуьйна, иза чекхдаллалц, билггал дуьйцуш ду догIмаш а гIовттор хилар, (гIовттийначул тIаьхьа эхартахь) догIмашна марзо а, зовкх а хирг хилар, даарца а, маларца а, захалонца а, кхидолчуьнца а, йа царна (догIмашна) Iазап хирг хилар, Къуръан тIехь деана долчу кепара. Иштта, Мухьаммад-пайхамаран хьадисаш а ду билггал иза дуьйцуш, хьекъал долуш мел волчунна девзар долчу дийцарца. И дерриге цхьаьне гулдича, цхьа жайна а хир дара цунах».[21]

▪ Тахана а волуш волчу Шейх Iабдул-Маджид Аз-Зинда́нийс а, цуьнца цхьаьна кхин а пхеа Iелам-стага а яздина долчу «Ал-Ийман» («Тешар») жайни тIехь бах цара: «Адам кхаа хIуманах кхолладелла ду:

1 – Адам-пайхамарера – Делера салам хуьлда цунна – дуьйна ораллийца схьа богIуш болчу бухах (хIунах).

2 – Дааран суьртехь кхолладелла долчу латтанах а. Адамах схьа беана болу бух (хIу) цуьнца кхиийна бу, цигара схьа адаман дегI кхолладелла ду.

3 – Бер шен ненан кийрахь а долуш цунна чу тоьхна долчу синах а.

И кхо хIума (элемент) цхьанакхетарца, АллахIан омрунца хуьлуш ду дийна адам, хIокху дуьненахь зеран хан йоккхуш долу. Сийлахь-цIена волчо аьлла: ⮘Иза (АллахI) ву, валар а, дахар а кхоьллинарг, шу зерхьама – муьлхарг ву шух уггар дика Iамал йолуш верг⮚.[22]

Ткъа, зер чекхдаларан хан а, бекхаман хIусаме араваларан хан а тIекхаьчначул тIаьхьа валар тIедогIу. Лекха хинволчо аьлла: ⮘…ткъа церан хан тIекхаьчначул тIаьхьа уьш тIаьхьабуьтур бац (валарх) цхьанне а ханна⮚.[23]

---

[19] «Маджму́I Фата́ва́», 1\359, Имам Ибн Таймиййа.
[20] Уьзза жайна, 1\360.
[21] «Ирша́дус-Сикъо́т илат-Тифа́къиш-Шаро́иIи Iалат-Тавхьи́ди вал-МаIа́ди ван-Нубувва́т», 19, Имам Аш-Шавка́ний.
[22] Сурат «Ал-Мулк» 2 айат.
[23] Сурат «Ал-АIро́ф» 34 айат.

Валарца (адаман) и кхо бух шен доьххьаралерачу хьоле боьрзу.

Валарца, шех дегI кхолладелла долу латта шен бухе юхадоьрзу. Лекх хинволчо аьлла: ∢Тхуна хууш ду (уьш беллачул тIаьхьа) церах ( церан догIмашха) латтано беш болу эшам; Тхоьгахь (и дерриг чулоцуш) лардеш долу жайна ду➢.[24]

ТIаккха, дегIах юьссу цIоганан даьIахк (хIу), иза ду шех доьххьара адам кхолладелла долу дакъа, иза ду Адаман букъдаьIхкаца хилларг. Иза чIогIа жима хIума ю, цундела чулацаделла Адаман – Делера салам хуьлда цунна – букъдаьIахкаца цуьнан берийн дерриге баххаш. И дакъа лаьтто дуущ дац, иза телхина дIадолуш а дац. Шена а, шен охIлунна Делера салават а, салам а хиларо аьлла: «Адаман бер дерриге а дIадуу латтано, цIоганан даьIахк йоцург, цунах схьакхоьллина а ду иза, цу тIехь юхахIоттор (юхадендийр) долуш а ду иза».[25]

Амма са – иза доьрзу АллахIана лиъначу метте, къемат де кхаччалц.

ГIовттор тIехIоьттича, и кхо дакъа (хIу а, латтанах долу дегI а, са а) цхьанакхетар ду кхин цкъа а (доьххьара адам кхоллалучу хенахь ма-кхеттара).

ГIовтторан хан тIекхаьчча, АллахIа стиглара догIу доссор (доуьйтур) ду, цуьнца баххаш (хIуш) – талхаза йолу цIоганан даьIахк – хьалакхуьур ду. Шена а, шен охIлунна а Делера салават а, салам а хиларо аьлла: «…тIаккха АллахIа доссор (доуьйтур) ду стиглара хи, тIаккха уьш (адамаш) хьалакхуьур ду (лаьттара схьа) орамат хьалакхуьуш санна; адамах цхьа а хIума ца юьссу телхина дIа ца йолуш, цхьа даьIахк йоцург, иза цIоганан даьIахкан бух бу, цунах схьагулдийр ду Дала, Ша кхоьллина хIума къемат дийнахь».[26]

Хьуна ма-гарра, адамаш эхартахь гIитточу хенахь, дуьненахь шайн ма-хиллара долчу догIмашца, дуьненахь шайн хилла болчу, талхаза биссина болчу бух тIехь юхадендийр ду. Довзийтича дика хир ду, пхеа Iелам-стага яздинчу оцу жайнахь дерг талла а теллина тIеIагIдина хилар, кхин а цхьа бIе бусалба динан Iелам-стага.

▪ «Бусалба стеган кхетам» жайни тIехь, Шейх Iалий Аш-Шарбаджийс бах: «Ялсаманин зовкх а, марзо а (дегIана) хаалуш а ю, синна а ю. Иза синна а, дегIана а цхьаьне хуьлуш ю. Цунах цхьане тешар важиб ду, иза духатохар, бакъ ца дар керстаналла а, тилар а ду».[27]

ХIара дешнаш хьалха хиллачу а, тахана болчу цхьаболчу Iелам-нехан дешнаш бен дац. Вуьшта-м, эхартан дахар дуьненахь санна са а, дегI а цхьаьна а долуш хирг хилар гойтуш долу айаташ а, хьадисаш а санна, схьагулдича доккха жайна хир долуш дукха ду бусалба динан Iелам-нехан цу хьокъера дешнаш. Ткъа, лакхахь долчуьнца тоам хир бу аьлла хета, бусалба дино гойтуш болу а, бусалба

---

[24] Сурат «Къоф» 4 айат.
[25] Бухари, Муслим, Абу Давуд, Насаий, Малик.
[26] «Ал-Ийман», 119, Шейх Iабдул-Маджид Аз-Зинда́ний а, кхиберш а.
[27] «Iакъидатул-Муслим», 144, Шейх Iалий Аш-Шарбаджий.

наха лелош болу а, эхартан дахарх лаьцна нийса кхетам билггал бовза а, иза боцург харц буй хаа а.

Ахь хьайн хаттарна юкъахь хьахийна, Іийса-пайхамара – Делера салам хуьлда цунна – шега «саду́къхоша» хаттар дича – «масийттозза марехь хилла зуда еллачул тІаьхьа ялсамани яхча, муьлха майрачуьнца хир ю?» - аьлла, жоп делла хилла аьлла – «церан цигахь маре а цхьа а ца йоьду, зуда а цхьамма а ца ялайо» - аларца. И дийцар деана ду деа Инжилах цхьанна тІехь, Маттáс дийцинчу Инжила тІехь, къемат де дац бохуш болу «саду́къхой» Іийса – Делера салам хуьлда цунна – волчу а баьхкина, цуьнга хьаттина хиллера аьлла: «Мусана – Делера салам хуьлда цунна – аьлла ду, шух цхьаьннан ваша бераш а доцуш валар нислахь, цуьнан йисина зуда ялайойла цо, шен вешина тІаьхье кхиийта. Тхан ворхІ ваша вара, доьххьарчо бераш а доцуш шен елла зуда шен вешина йитина. Иштта велла шолгІа а, кхоалгІа а, ворхІолгІачунна тІекхаччалц. ТІаьххьарниг велча и зуда а елла. Къемат (дийнахь), оцу ворхІаннах муьлхачунна хир ю иза? Иза массеран а зуда хилла ма ю!». Іийсана жоп делла, цаьрга олуш: «Галдовлу шу, шайна жайнаш а, Делан ницкъ а ца бовзарца. ХІунда аьлча цара къемат (дийнахь) маре дІа а бохуьйтур бац, схьа а балор бац, муххале а уьш хир бу стиглара Делан малийкаш санна».

Суна тахана керста-наха лелон Инжил дерриге ца девза, цундела, хІокху «тешаллийна» жоп луш ас тоам бийр бу Къуръано а, суннато а, бусалба динан Іелам-наха а аьллачуьнца.

▪ Доьххьара, массо бусалба нахана девзаш долчу кепара гІарадаьлла хІума ду, бусалба дин даийтарца кхидолу цул хьалха долчу динийн хьукм АллахІа дІаайдина хилар. Къуръан доссорца дІаайдина Дала цул хьалха хиллачу жайнин хьукм. Мухьаммад ваийтарца тІерадаьккхина АллахІ-Дала цул хьалха хиллачу пайхамаршна а, элчанашна а тІаьхьавазар. Къуръан доьссинчул тІаьхьа, Мухьаммаде – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элчаналла а, пайхамаралла а деллачул тІаьхьа, бусалба дин нахана тІаьххьара кхачаме долу дин динчул тІаьхьа, АллахІа къобал деш дац цхьаьнггара а бусалба дин доцург, Цо къобал деш дац цхьаьнггара а Къуръанаца хьукм дар а, цунах схьа хьукм даккхар а доцург, Цо къобал деш дац Мухьаммадна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – тІаьхьавазар доцург. Лекха хинволчу АллахІа аьлла:

⮜Ислам а доцуш кхин дин дезнарг – данне а къобал дийр дац цуьнгара иза, эхартахь эшамехь болчерах а хир ву иза⮞.[28] ХІокху айатан тафсирехь, Имам Ал-Алу́сийс – Дала къинхетам бойла цунах – бах: «Лекха хинволчо билгалдина, Мухьаммаде – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – пайхамаралла деллачул тІаьхьа, цуьнан ШариІат а доцуш кхиниг лоьхуш хиллачуьнгара и кхиниг къобал дийр ца хилар».[29]

Оцу айатехь дуьйцучу Ислам-динан маьІна ду кхечу айатехь: ⮜Тахана Ас кхочуш дина шуна шун дин, Ас чекхдаьккхина шуна тІехь Сайн ниІмат, Со реза хилла Ислам шуна дин хилийта⮞.[30] ХІара айат Пайхамар а – Делера салават а,

---

[28] Сурат «А́л Іимро́н» 85 айат.
[29] «Ру́хьул-МаІáни́», 3\117, Имам Ал-Алуси.
[30] Сурат «Ал-Ма́идат» 3 айат.

салам а хуьлда цунна – цуьнца бусалба нах а хьадж деш Іарафатехь а болуш доьссина, цул тІаьхьа дезткъе цхьа де даьлча велла Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна. Имам Ибн Касúра – Дала къинхетам бойла цунах – бах оцу айатан тафсирехь: «Иза АллахІан – нуьцкъала а, сийлахь а ву Иза – уггар доккха ниІмат ду хІокху умматана, лекха хинволчо Шен дин царна кхочушдар. Цундела царна хьашт дац кхечу динехь, царна хьашт вац шайниг воцург кхин пайхамар а – АллахІан салаваташ а, салам а хуьлда цунна - цундела вина Цо цунах тІаьххьара пайхамар, адамашна а, жинашна а вайитина Цо иза. Цо хьанал динарг бен хьанал а дац, цо хьарам динарг бен хьарам а дац, цо хІоттийнарг бен дин а дац. Цо дийцина долу массо хІума бакъ а ду, иза бакълийна а ву, цуьнца харцлер а дац, йа харцо а яц, лекха хинволчо ма-аллара: ⮜Чекхдаьлла хьан Делан дош бакъ хиларца а, нийсонца а⮞.[31] И бохург ду: дуьйцуш дерг бакъ хиларца а, де аьлларг а, ма де аьлларг а нийса хиларца а. АллахІа царна дин кхочуш дарца кхоччуш чекхдаьлла царна тІехь ниІмат, цундела аьлла лекха хинволчо: ⮜ Тахана Ас кхочуш дина шуна шун дин, Ас чекхдаькккхина шуна тІехь Сайн ниІмат, Со реза хилла Ислам шуна дин хилийта⮞ - и бохург ду: ткъа шу а реза хила цунна шайн дин хилийта, бакъдолуш иза АллахІ шена реза а хилла, Цунна дезна дин ду, шеца Шен сийлахь элчанашна юкъара уггар везаниг вайитина дин ду, шеца Шен уггар сийлахь жайна доссийна долу дин ду».[32]

Мухьаммаде – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – пайхамаралла деллачул тІаьхьа, иза а воцуш кхечу пайхамарна тІаьхьавазар мегаш дац Делан динехь, муххале а, тІаьххьара пайхамар Мухьаммад ву – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – цо деанарг тІаьххьарниг а ду, цуьнгахула АллахІа деллаpг бен лелор нийса а дац, АллахІа цул хьалха хиллачу пайхамаршка тІечІагІдойтуш алийтина а ду шайна керла пайхамар веъча шаьш цунна тІаьхьахІуьттур хилар. ⮜АллахІа пайхамаршкара чІагІо эцча, (цаьрга олуш): Ас шуна муьлхха жайна а, хьекъалалла а даларх, цул тІаьхьа шуна элча веъча, шуьгахь дерг бакъдеш, шу цунах тешар а ма ду, аш цунна гІо а дийр ма ду! Цо элира (цаьрга): Цуьнца мукІарло а дина, Сан чІагІо тІеэцний аш? Цара элира: МукІарло ди оха (цуьнца а, чІагІонаца а). Цо элира: Ткъа аш дойла тешалла (шайна а, шайна тІаьхьахІиттинчарна а), Со а шуьца (цу тІехь) тешалла дечерах ву шуна⮞.[33] ХІокху айатан тафсирехь, Имам Ибн Касира дийцина, Іалий ибн Аби ТІолиба а, ІабдуллахІ ибн Іаббаса а – Дела реза хуьлда цаьршинна – цу айатах лаьцна аьлларг: «АллахІа цхьа а пайхамар вахийтина хилла вац шегара чІагІо эцний бен, иза дийна а волуш Ша Мухьаммаде пайхамаралла лахь иза цунах тешар а ма ву, цо цунна гІо а дийр ма ду аьлла. Цо омру дина а хилла хІора пайхамарна шен умматера а чІагІо эцарца, уьш дийна а болуш АллахІа Мухьаммад вайитахь уьш цунах тешар а ма бу, цара цунна гІо а дийр ма ду, аьлла».[34]

Мухьаммад – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – массо нахана вайитина хилар а, иза дуьнена тІехь болчеран массеран а пайхамар хилар а, иза вайийтинчул тІаьхьа дуьйна къемат де кхаччалц хир долу адамаш массо цунна тІаьхьадаза дезар а гойтуш АллахІан хІара дешнаш: ⮜Ахь ала: ХІай адамаш! Со Делан Элча ву шуна массарна а; стигланийн а, латтанийн а паччахьалла Шен долахь долуш волчу, вац Иза воцург кхин дела, (Шена луург) ден а во Цо, вала а

---

[31] Сурат «Ал-АнІáм» 115 айат.

[32] «Тафсирул-Къуръанил-Іазим», 3\26, Имам Ибн Касир.

[33] Сурат «Áл Іимрóн» 81 айат.

[34] «Тафсирул-Къуръанил-Іазим», 2\67, Имам Ибн Касир.

волуьйту Цо; ткъа шу теша АллахIах а, Цуьнан Элчанах а, ша пайхамар волчу, дешаза а волчу, Делах а, Цуьнан дешнех а тешаш волчу; цунна тIаьхьа а даза, тIаккха шу нийсонна тIе нисдала мега➢.[35] ➢Беркате хили Шен лайна тIе «Фуркъан» (Къуръан) доссийнарг, иза Iаламашна кхерам луш верг хилийтархьама➢.[36] ➢Оха хьо вахийтина вац, массо нахана (элча вина) бен, кхаъбоккхуш а волуш, кхерам кхайкхош а волуш➢.[37]

Имам Муслима дийцина Абу ХIурайратера – Дела реза хуьлда цунна – схьа, Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлларг: «Мухьаммадан са Шен керахь долчуьнца дуй ма буу ас, (дуьнена тIера) хIокху массо адамашна юкъара жуьгтечунна а, керстанна а сох лаьцна хезча, тIаккха соьга доссийначух теша а ца тешаш иза лахь – цIеран охIлунах хир ву иза».[38] Оцу хьадисан маьIна деш, Имам Нававийс а, Имам Ал-Iирокъийс а – Дала къинхетам бойла цаьршинах – аьлла: «Оцу хьадисехь тешалла ду, вайн Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – ваийтарца дерриге динаш дIаайдина хиларна, церан хьукм дIадаьккхина хиларна».[39] Кхин а билгалдина цаьршима, цу хьадисехь «жуьгте а, керста а» хьахоран бахьана жайна долуш болу уьш а Пайхамарх – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – теша безаш хилча, жайна доцуш болчу кхиболчарна кхин а чIогIа тIедужуш хилар довзийтар ду аьлла.[40]

Имам Ахьмада а, кхечара а дийцина, Iумар ибн Ал-ХаттIаб – Дела реза хуьлда цунна – Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – волчу веанера аьлла, шегахь жайнин охIлунгара (йа жуьгташкара, йа керста-нахера) цхьа жайна а долуш. ТIаккха цо цунна иза дешча, Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – оьгIаз вахара цунна. Цо элира цуьнга: «Шеконехь ду шу хIокху динах, хIай Ал-ХаттIабан кIант? Сайн са Шен керахь долчуьнца дуй ма буу ас, цIена а долуш деана ма ду ас шуна хIара дин. Ма хетта аш цаьрга (жайнин охIлунга) хIумма а, цара цхьа бакъ долу хIума дийцича и харц дан мега аш, йа харц дерг дийцича иза бакъдан мега аш. Сан са Шен керахь долчуьнца дуй ма буу ас, Муса дийна велхьара суна тIаьхьахIоттар бен кхин дан хIума хир ма дацара цуьнан».[41] Уьзза хьадис жимма алсам дешнашца деана а ду: «Iумар Тaврат а дохьуш Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – волчу а веана, цо цуьнга – «ХIара Тaврат ду» - аьлча, Пайхамар вист ца хуьлуш сецира, ткъа Iумар иза дIадеша волавелча Пайхамаран юьхь (оьгIазлонна) хийцалуш йара. ТIаккха Абу Бакара элира: «Наной хьо воцуш бисарг, АллахIан Элчанан юьхьца дерг ца го хьуна?». ТIаккха Iумара Делан Элчанан – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – юьхье а хьаьжна, элира: «АллахIаца ларло со АллахIан оьгIазлонах а, Цуьнан Элчанан оьгIазлонах а. Тхо реза хилла АллахI тхайн дела хиларна а, Ислам тхайн дин хиларна а, Мухьаммад тхайн пайхамар хиларна а». ТIаккха Делан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – элира:

---

[35] Сурат «Ал-АIрóф» 158 айат.
[36] Сурат «Ал-Фуркъóн» 1 айат.
[37] Сурат «Сабаъ» 28 айат.
[38] Муслим.
[39] «Шархь Сахьихь Муслим», 1\279, Имам Нававий; «ТIорхьут-Тасрúб», 7\393, Имам Ал-Iирокъий.
[40] Уьзза жайнаш.
[41] ХIара хьадис масийтта иснáдаца деана долу дела, «хьасан» ду аьлла Шейх Ал-Албáнийс, «Ирвáул-ГIолúл» тIехь, 6\34.

«Мухьаммадан са Шен керахь долчуьнца дуй буу ас, Муса шуна юкъахь гуча а ваьлла, шу цунна тІаьхьа а хІиттина аш со Іадда витича нийсачу некъа тир мадара шу! Иза дийна а волуш цуьнга сан пайхамаралла кхаьчна хилча суна тІаьхьа а хІуттур ма вара иза».[42]

Оцу айатийн а, хьадисийн а маьІна кхин ца хиллал кхетаме ду,вай вешан дин – кхетам а, тешар а, Іамал а – Исламера схьаэца дезаш хиларна а, цуьнца догІуш доцург дин ца хиларна а, цуьнца ца догІург лоьхург а, лелош верг а тилар чохь хиларна а. Цундела, Инжил ду бохуш тахана керста-наха лелош долчу жайни тІехь Іийса-пайхамара – Делера салам хуьлда цунна – аьлла аьлла дуьйцуш долу хІума АллахІа Къуръан тІехь аьлла долчу Цуьнан дешнашца а, Цуьнан Элчанан – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хьадисашца а догІуш дацахь, иза Іадда дита дезаш ду, цуьнга хьежа везаш вац, йа иза тидаме лаца мегаш а дац бусалба стагана. Къуръан тІехь АллахІа бусалба нахана ялсаманехь зударий хир бу бах, Цо церан куцош а дийцина вайна, иштта Цуьнан Элчано а – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – аьлла нийсачу хьадисашкахь ялсаманехь бусалба нехан зударий хир а бу, уьш кхин ца хиллал чІогІа хаза хир бу а. Цундела, нагахь санна оцу дийцарехь дерг вайна Къуръанаца а, суннатца девзаш долчуьнца догІуш дацахь иза харц ду. Ткъа Таврат а, Инжил а, Забур а АллахІера диссийна жайнаш ду аьлла вай теша дезаш хилча, муха нисло вай цу юкъахь долчу цхьадолчух теша ца магар а, вай царна тІе а хьоьжуш царна юкъара дин леха ца магар? Цунна жоп нислуш хир ю, ахь хаттар юкъахь далийначу дийцарца йоьзна йолу лахара шолгІа агІо.

▪ ШолгІа, «вайна хаьа, Къуръанал хьалха хиллачу жайнаш чохь деъnарг, Дала Шен элчанашна – Делера салават а, салам а хуьлда царна – тІедоссийнарг бакъ хилар цхьа а шеко йоцуш. Амма иза вайна хаар, тахана керста нахехь а, жуьгташкахь а долчу жайнаш тІехь дерг бакъ дан деза бохург дац. ХІунда аьлча, уьш хийцина а, галдаьхна а долу дела. Цундела, уьш Дала Шен элчанашна – Делера салават а, салам а хуьлда царна – тІедиссийначу кепара шайн бахxаш тІехь дац».[43] Сийлахь-цІена волчу АллахІа аьлла: ⮜Ткъа аш дог доху уьш (жайнин охІлу) шайх тешарга? (церан дай хІокху хьолехь хиллашехь:) царна юкъахь йара цхьа тоба АллахІан къамел хезаш, тІаккха иза хуьйцура цара шайн хьекъалшна иза девзинчул тІаьхьа, (шаьш дийриг вон дуй) шайна хуъушехь⮞.[44]

⮜Жуьгтех бу (цхьа нах, АллахІан) къамел шен меттара хуьйцуш болу⮞.[45] ⮜Ткъа цара шайн чІагІо йохор бахьана долуш неІалт элира Оха царна (жуьгташна), Оха дира церан дегнаш шога; (АллахІан) къамел шен меттара галдохуш хуьйцу цара⮞.[46] ⮜ХІай элча! Сингаттам ма хилийта ахь хьайна керстаналлийца сихо еш берш бахьана долуш, шайн маттаца – «тешна тхо» - а аьлла, шайн дегнаш тешаза долуш берш бахьана долуш а, жуьгтий бахьана долуш а, пуьташка ладоьгІуш бу уьш, хьуна тІебахказа болчу кхечаьрга ладоьгІуш бу уьш, ша хила дезачу меттера (АллахІан) къамел галдоккхуш хуьйцу цара, шаьш (шайчаьрга) олуш: шуьга хІара (шаьш галдаьккхина къамел) кхачахь схьаэца аш иза, шайга иза ца кхачахь лар а ло шу; АллахІана цхьанна

[42] «Мишка́тул-Масо́би́хь», 1\42, Ат-Тибри́зий. Шейх Ал-Албанийс «хьасан» ду аьлла иза.
[43] «Ийманан арканаш» - «Жайнех тешар».
[44] Сурат «Ал-Бакъарат» 75 айат.
[45] Сурат «Ан-Нисаъ» 46 айат.
[46] Сурат «Ал-Маидат» 13 айат.

питана дан лиъча хьан дан хIума дац цунна АллахIана хьалха; уьш бу АллахIана шайн дегнаш цIан дан ца лиънарш, дуьненахь сийсазалла ю царна, эхартахь доккха Iазап а ду царна➢.[47]

Цундела, и жайнин охIлунах болчу цхьаболчара – церан мозгIарша а, Iелам-наха а – шайн жайнаш хуьйцуш хилла дела уьш хийцаделла. Уьш хийцина хиларх лаьцна а бусалба динан Iелам-наха а, уьш боцучара а дуккха а жайнаш ду яздина.[48] Ткъа, и жайнаш хуьйцуш хилла хилар а, уьш хийцаделла хилар а девзича хаало вайна, лакхахь хIоттийначу хаттарна долу жоп: АллахIа Къуръан тIехь аьллачуьнца а, Цуьнан Элчано – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – нийсачу хьадисехь аьллачуьнца а, бусалба нехан барт хиллачуьнца а цхьаьна ца догIуш хIума цу жайнашкахь делахь – иза йа хийцина ду, йа къаьсттина цу заманна, и жайнаш делла хиллачу къаьмнашна хIоттийна хилла ду.

▪ КхоалгIа… Тахана дуьненахь долчу Тавратана а, Инжилана а юкъара бусалба динан кхетамца догIуш доцу хIума Iадда дита дезар а, иза тидаме лаца ца магар а девзича, и жайнаш адамаша хийцина хилар а, уьш хийцаделла хилар а девзича, иштта цу шиннах девза вайна хаттар юкъахь хьахийна долчу дийцарна тIе а доьгIна, цу дийцар юкъахь, къемат дийнахь зуда дIа а ца йохуьйту, схьа а ца йоуьйту аьлла дена дара аьлла, и бахьана долуш, эхартан дахар «материале» хир дац аьлла дагчу шеконаш яхкийтар харц хилар, нийса ца хилар, йа хьекъалца а, йа ШарIаца а догIуш ца хилар.

▪ Амма хаттар юкъахь деана долу «тешалла», йа шеконан бахьана - «материале» дахар вайна ма-хаъара кIордош а ма хуьлу» - аьлла, иза «тешалла» ца хилар а, иза шеко хила бахьана ца хилар а билгалхила йиш ю ялсаманин «материале» дахар хIинца хIара вайн «материале» дахар санна кхачамбацаршца долу дахар доций хиъча. Цигарчу дахарера хIуманаш – хIокху дашо чулоцу цигара массо хIума – хIокху дахарера санна кIордор йолу хIуманаш а хир яц, йа цу чу дахана долу адамаш дуьненахь санна шайца кхачамбацарш долуш а хир дац. Церан даар а, малар а, захало а, ур-атталла ехк лелор а, иштта кхидIа дерг а, оцу дааре-маларе а, захалонга а, ехк лелоре а хьашт долуш хир дац, дуьненахь санна уьш ца хилча ца магар бахьана долуш хир дац. Цу тайпа марзонаш царна цигахь хиларан бахьана вайна дийцира лакхахь Имам КъуртIубийс. Вай доьххьара ма-аллара, адамашна и марзонаш хаайалар а, уьш йовзар а, церах кхетар а дуьненахь уьш йовзаре терра хир ду, дуьненахь хилла йолччу меженашца хир ду, делахь а марзо кхин а чIогIа алсам хир ю, адамана дага а догIур доцучу кепара, цхьаъа а кхачамбацар а хир дац цигахь, диънацу даарх диссинарг арадала дезар а, туй кхосса дезар а, дегI бехдалар а, иштта кхидIа долу дерриге кхачамбацарш а цхьаъа а хир дац ялсаманехь. И хIума дерриге довза йиш ю ялсамани юьйцучу айаташка а, хьадисашка а хьаьжча, ткъа уьш дерриге кхузахь дийцина вай девр дац. Цхьа хIума кIордор кхачамбацар ду, ткъа ялсаманехь болчу нахаца – Дала церах дойла вай – уьш хирг ца хилча, цаьрца кIордор а хир дац. Ткъа цигара дахар «материале» доллушехь, цигахь «кIордор» боху

---

[47] Сурат «Ал-Маидат» 41 айат.

[48] Оцу жайнех уггар диканиг лору Шейх РохьматуллахI Ал-ХIиндийс яздина долу «ИзхIа́рул-Хьаккъ» (Бакъо гучуяккхар) цIе йолу жайна. Кхин а, Имам ГIазалис а, Имам Ал-Къарофийс а, Имам Ибн Таймиййас а, Имам Ибнул-Къаййима а, кхиболчара а яздина къаьсттина цу хьокъехь жайнаш.

кхачамбацаре куц хирг ца хилча, эхартан дахар «материале» дац алар нийса дац, йа и бахьана долуш шеконаш кхоллаялийтар а нийса дац.

▪ Амма ахь хьайн хаттарна динчу билгалдаккхарехь, «идеале» дахар бохучух хьайна луург довзуьйтуш, ахь аьлларг: «Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – стигала вуьгучу хенахь цуьнан хилла долу хьал санна хир дуй-те эхартан дахар» - аьлла, цунна жоп ду вайна билггал нийсачу хьадисашца девзаш хилар, Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – Маккара дIа буьйсанна Буракъ тIехь Къудсе а вигина, цигара дIа стигланашка шен дегIаца, сема а волуш, Джабраил-малийкаца иза хьалаваьккхина хилар, ворIхолгIачу стигал тIех а ваьлла, АллахIана герга кхаччалц. Ша Къудсе вуьгучу хенахь цунна Къурайшан ковра а гина, Маккийна а Шемана а юкъахь йогIуш хилла йолу, ша юхавирзича цо цуьнан куцош шаьш ма-дарра дIа а дийцина, ша Къудсе вигар а, ша стигала хьалаваккхар а бакъхилар хоуьйтуш. Оцу ша стигала ваккхарехь цунна элчанаш а гина, цо цаьрца ша хьалха а волуш ламаз а дина, цо цаьрца къамел а дина, цигахь ялсамани чу а вахана иза, иза ша ма-йарра ган а гина цунна, цигахь цу буьйсанна АллахIа пхиъ перза ламаз тIе а диллина вайна. Уьш уггар коьрта хIуманаш ду цу буса хилла долу, ткъа и гIуллакх дуьйцучу хьадисашкахь мелла чулацаме алсам ду цуьнан дийцар. Ткъа и дерриге хIума Пайхамарна – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – хаа а хууш, иза сема а волуш хилла, иза Къудсе вигар а, иза стигала ваккхар а цуьнан дегIаца хилла, гIенах ца хилла. Имам ТIахьáвийс – Дала къинхетам бойла цунах – бах: «МиIрóдж» (стигала хьалаваккхар) а бакъ ду. Пайхамар – Делера салават а, салам а хуьлда цунна – буьйсанна (Къудсе) а вигина хилла, шен дегIаца сема а волуш стагала хьалаваьккхина а хилла». Иштта ду хьадисан а, фикъхIан а, кхетаман а Iелам-наха цунах лаьцна аьлла нийса дерг а, хьадисашца догIуш дерг а.[49]

Иштта ду сихаллехь, мелла а дацдарца хIокху хаттарх лаьцна яздан делларг. Вай сийлахь-цIена а, лекха а волчу АллахIе доьху вай лардар массо харц кхетамах а, Цуьнан оьгIазло тIейоуьйтучу массо бахьанех а. Вай Цуьнга доьху Цуьнан хазчу цIерашца, Цуьнан лекхачу сифаташца, Цо вай кошна Iазапах лардар а, Цо вай къемат дийнан халонех хьалхадитар а, Цо вай жоьжахатин цIарах лардар а, Цо вайна ялсамани йалар а, ялсамани хир йолчу уггар йоккхачу марзонан – Шега хьажаран – охIлунах вай дар а.

АллахIан салават а, салам а хуьлда Мухьаммадна а, цул хьалха хиллачу массо пайхамаршна а, Мухьаммадан охIлунна а, цуьнан асхьабашна а, къемат де кхаччалц цуьнан некъ тIехь, цуьнан суннатца Iамал еш дIа мел ваханчунна а.

---

49 «ЛумIатул-ИIтикъóд», 24, Имам Ибн КъудамахI Ал-Макъдисий; «Шархьул-Iакъидатит-ТIохьáвийййахI», 2\37, Имам Ибн Абил-Iизз; «Шархьул-Iакъидатит-ТIохьáвийййахI», Шейх Сафар Ал-Хьавалий; «Ал-Ваджúзу фи Iакъидатис-Салафис-Солихь АхIлис-СуннахI», 67, Шейх IабдуллахI Ал-Асарий; «Адвáул-Байáн», 3\97, Шейх Аш-ШинкъúтIий; «Ат-Тафсúрул-ВасúтI», 2590, Шейх Мухьаммад Сайийд ТIантIáвий; «Фатхьул-Бáрú», 11\213, Хьафиз Ибн Хьаджар Ал-Iаскъолаий; «Файдул-Къадúр Шархьул-ДжáмиIис-СогIúр», 3\690, Имам Ал-Муннáвий; «Миркъóтул-Мафáтúхь Шархь Мишкáтил-Масóбúхь», 17\73, Имам Ал-Муллá Iалий Ал-Къóрий; «Фатáвáл-АзхIар», 8\369, (Шейх IатIиййах Сокър); «Фатáвал-Ладжнатид-ДáимахI», 5\152.

⮘Сийлахь-цIена ву хьан Дела, цара луш долчу куьцех. (АллахIан) салам а хуьлда элчанашна. Хастам а бу АллахIана, Iаламийн элана⮚.[50]

[50] Сурат «Ас-Сóффáт» 180 айат.